# BENE KIGELI BAZUMVA RYARI KO AFURIKA YASEZEREYE INGOMA Y'IBINYOMA.

Abatutsi bakigera mu Rwanda bakoze uko bashoboye kugira ngo abahutu babakire mu gihugu bari basangiye n'abatwa. Igitangaza ariko ni uko umututsi bamushyize mu kirambi, agakura umuhutu mu mbere bityo yigarurira abahutu n'ibihugu byabo.

Kuva ubwo abatutsi batangira gutegekesha abahutu igitugu. Ndetse ni uko abami b'abatutsi bagendaga basimburana ku ngoma. MUTARA, KIGELI, MIBAMBWE, YUHI umwami witwaga KIGELI wese inshingano zo kurwanya abahutu bazashaka kwigobotora igitugu cy'ingoma-ntutsi. Kuba abami biswe ba KIGELI bose aribo babaye benshi, bigaragaza ubukana n'umwete abatutsi bakoresheje mu gukandamiza abahutu. Abami b'abatutsi bose bari bafite inshingano zo kunyunyusa no gukandamiza rubanda nyamwinshi, ariko umwami witwaga KIGELI wese akaba yaragombaga gushyiraho akarusho mu kwica abahutu urubozo.

Muri 1959, rubanda nyamwinshi ibifashijwemo n'impuguke zashakaga kuzana ubutegetsi bushyigikiwe na Demokarasi, yanze ku mugaragaro ingoma ya cyami maze ihitamo kuyoborwa muri Repubulika. Rubanda nyamwinshi yari ihawe ububasha bwo kwitorera abategetsi ntabwo yashoboraga guhitamo abatutsi cyane cyane ko yibukaga ubugome bwinshi bagiriye abahutu. Abatutsi banze kubaho badahatse barahunze; bafite igitekerezo cyo kugarura ingoma ya gihake mu Rwanda.

Abandi batutsi basigaye mu Rwanda kugira ngo bazajye babona uko bafasha bene wabo bahunze mu kugarura ingoma ya gihake mu Rwanda. Inyenzi ariko ntizateye kabiri kuko Nyakubahwa Kayibanda afatanije n'intwari Habyarimana icyo gihe wari Minisitiri w'ingabo, bazisubije ku bubeshyi n'ubwo zanze kuva ku izima.

Habyarimana kuva yafata ubutegetsi yaharaniraga amahoro n'amajyambere by'abanyarwanda. Kubera ko yari aziko tutunze ubumwe nta mahoro ndetse nta n'amajyambere twageraho; Habyarimana yakoze uko ashoboye kugira ngo yunge abahutu n'abatutsi. Igihe muri animasiyo twaririmbaga ubumwe abahutu twarabwemeraga ariko abatutsi bo bakaduhema. Twatera indirimbo y'amahoro, abatutsi bo bakivugira ko badashaka amahoro mu gihugu gitegekwa n'umuhutu.

Twatera indirimbo y'amajyambere, abatutsi bo bagaharanira amajyambere yabo gusa kugira ngo babone uko bigurira intwaro zo guhirika ubutegetsi bw'abahutu.

Abanyarwanda bo bazi gushishoza biboneye ko muri iyi ntambara ari abatutsi bashakaga kugarura ingoma ya gihake mu Rwanda. Bakimara kubona ko bakoresheje imbunda badashobora gufata ubutegetsi ubu bitwikiriye amashyaka menshi. Dore ko P.L ishyaka ry'abatutsi ariryo ryasabye ariya mashyaka kwishyira hamwe kugira ngo babone uko bahirika ubutegetsi bw'abahutu.

Nyamara uretse urusaku rw'abatutsi wagira ngo bamize agahanga k'inyombya, kugeza ubu nta gikorwa na kimwe kizima P.L. yari yageze ku baturage uretse guteranya abahutu gusa. Ibi ndabivuga mpereye kuri ya myigaragambyo M.D.R, P.S.D., P.L., na P.S.R. yakoze yo kwanga guverinoma ya NSANZIMANA.

Duhereye ku myigaragambyo yatangiriye i Gitarama, wabona abahutu bihagije ku buryo bageze aho bagaha akato abayoboke ba P.L. Twizeye ko abayobozi ba MDR na PSD nibura bashyira mu bikorwa ugushaka kw'abaturage bagomba guhita bahigika abatutsi bo muri P.L.

I Kigali ubu yabaye ikoraniro ry'abatutsi bo mu Rwanda wasangaga abatutsi bose bakereye iyo myigaragambyo, kuko bibeshyaga ko bashobora kuyuririraho bagakurura imvururu bityo inyenzi-nkotanyi za P.L. zikabona icyuho cyatuma zishobora gufata ubutegetsi. Icyo abatutsi bakoraga muri iriya myigaragambyo ni ugutegeka abahutu guterura inginga z'ibiti n'imodoka byashaka ngo bazirambike mu muhanda. Naho bo bari kwiririmbira imibabaro ya bene wabo b'abatutsi. No mu yindi myigaragambyo yabaye wabonaga abahutu badakeneye na busa kwifatanya n'abatutsi muri politiki cyane cyane ko batemera na revolisiyo yo muri 1959.

Bahutu bo mu Rwanda nimumenye ko gufatanya n'abatutsi muri Politiki ari ugushaka gusubiza abahutu ku ngoyi ya gihake. Kuko abatutsi berekanye kuva kera ko batifuriza ubutegetsi bw'abahutu gusugira. Ibi tuzabigeraho nitwamaganira kure bene KIGELI ndashaka kuvuga ko MUSEVENI, BUYOYA n'abandi baperezida bo muri Afurika bacyifuza gukandamiza rubanda nyamwinshi kandi bataratowe.

Mu gihe nari maze gushyira akadomo kanyuma kuri iyi nyandiko hasohotse ikinyamakuru cyamamazaga ba KIGELI ngo kubera ko aribo bishe abahutu benshi hanyuma bakigarurira ibihugu byabo.

Natangajwe n'uko muri bariya bami bitwa ba KIGELI kiriya kinyamakuru bibagiwe KIGELI Ndahindurwa wadutereje inyenzi none ubu akaba yaradushumurije inkotanyi ngo kugira ngo abone uko yigarurira ubutegetsi bw'abahutu mu Rwanda. Nyamara bene KIGELI bagombye kumenya ko abahutu batazabemerera gusubira ku ngoma y'ingoyi ya cyami.

Rubera Papias.

# IBYITSO NONEHO BYEMEREWE GUKORA KU MUGARAGARO U RWANDA RURAGANA HE ?

U Rwanda ruracyafite ibyago. Hashize umwaka urenga ruri mu ntambara rwaroshywemo n'Inyenzi-nkotanyi. Iyo yo twari tumaze kuyimenyera. Kugeza ubu abanyarwanda n'ingabo z'igihugu bari barayitwayemo neza kuko bashoboye gukumira umwanzi akaba yari amaze gucika intege asigaye yiyahura. Ariko icyemezo guverinoma y'inzibacyuho iherutse gufata vuba aha cyo giteye inkeke !

Guverinoma yarihanukiriye iti: "Abavanywe ku kazi kubera intambara bagomba kugasubiraho". Kandi ngo "abakoresha basabwe kwihutira kubahiriza icyo cyemezo". Ni akumiro ! Ibi byateye rubanda nyamwinshi kwibaza. Twigeze kuvuga ko rubanda nyamwinshi imaze kurakara ! Erega ni mu gihe kuko ikomeje gusuzugurwa. Namwe nimutubwire. Ibyitso byakoranye n'umwanzi, bigambanira igihugu. Kubera ubumwe bw'abanyarwanda, biravumburwa birafungwa.
Ntihashize igihe amahanga (yaguzwe) arasakuza ngo u Rwanda ntirwubahiriza ikiremwamuntu nako mututsi.

U Rwanda rurihangana rufungura ibyo byitso bikomeza kwigaragambya, bishinga amashyaka, ibinyamakuru ... maze umututsi arateta karahava. Abyina ku mubyimba ingabo z'igihugu zaguye ku rugamba, izakomeretse, imbaga nyinshi y'abanyarwanda yahitanywe n'umwanzi cyangwa yavanywe mu byayo n'intambara. Aho gutekereza mbere na mbere abo bose, guverinoma y'inzibacyuho ikiyishishikaje ni ibyitso.

Harya baravuze ngo guverinoma ya Sylvestre Nzanzimana igizwe n'amashyaka abiri, MRND na PDC. Ni ukwongeraho na FPR. Ifitemo abaminisiti da ! Bacye se ?

Ese ubundi ibyitso bisubira ku kazi intambara yararangiye ? Byigeze bisaba imbabazi z'ibyo byakoze kandi bigikora ? Ibyitso nibisubire ku kazi abandi bakozi babure amafaranga yo guhembwa. Nibisubire ku kazi amafaranga bizajya bihembwa biyohereze inkotanyi imbunda, amasasu, bigurwe, intambara isubire ibubisi.
Twari twaramenyereye za kalashinikovu, za katiyusha, umunsi haje indege z'intambara nka za "Mig" ntibizatungure.

Abakunda u Rwanda, abibuka ingabo z'igihugu ziri ku rugamba, abaturage bahunze cyangwa se bapfuye kubera intambara bari bakwiye guhaguruka bagahagarika kiriya cyemezo nticyubahirizwe. Cyubahirijwe umwanzi azaba atsinze adusubize mu buka kubera uburangare bw'abahutu.

H.J.

# EDITORIAL



## *URU RWANDA RURAGANA HE ?*

*Abantu benshi cyane cyane rubanda rugufi yo ihora yumva ibivugwa n'abanyabwenge, dore ko iyo uvuze rubanda uhita wumva wa muturage mubisi wibera mu cyaro. Umwe abadepite bakunze kubeshya ko bavugira nyamara bakabonana mu gihe cy'amatora gusa. Kugeza ubu intambara ifashe umwaka wa gatatu (1990-1991-1992) nta mudepite n'umwe urahaguruka ngo ajye kuganira n'abaturage bamutumye ngo ababwire uko barengerwa aho batigerera. Ngo abaturage bababwire itandukaniro ry'iryi ntambara n'Abatutsi.*

*Dore ko nababivuga bakunze kubihisha keretse abo batutsi basigaye bagaragariza imigambi yabo mu mashyaka barimo, ari naho berekanira ubufatanye bwabo n'inkotanyi bo bazibyara. Batanaretse gukoresha amafaranga dore ko inkotanyi icya kabiri cy'ayo mafaranga zaguraga intwaro zisigaye ziyakoresha mu midugararo imbere mu gihugu.*

*Bishoboka bite ko inkotanyi zaduteye zashyirwa muri Guverinoma, abaturage ntibasobanuririrwe impamvu za politiki zabiteye. Yego hariho abazavuga bati: "Izo nkotanyi ni iki kizigaragaza ko nta n'urukiko byanyuzemo ?". Abo nabo ntibaba bibeshye ariko abaturage cyane cyane abahutu batangajwe no kubona uwitwa KATABARWA Andereya, umututsi waketswe cyane n'abahanga mu bya politiki barimo n'abasirikari b'igihugu cyacu, agakekwa ubukotanyi, bigatuma akurwa mu Butaliyani akimurirwa mu Buyapani ngo yaba yagororewe kujya muri Guverinoma kubera ko yahuje inkotanyi n'ubutegetsi bw'u Rwanda.*

*None se bishoboka bite ko umunsi wa mbere akigera muri Minisiteri yahita ahamagaza amadosiye yose y'ibyitso agambiriye kubisubiza ku kazi. Yirengagije ibibazo by'ubukungu byanatumye kenshi Leta yifuza kugabanya abakozi bayo ukagerekaho ko ibyo byitso byanashakaga kudutsemba. Nyamara yabonye abamufasha kuyobora iyo Minisiteri batabishyigikiye ahitamo kujya kwihererana Guverinoma nayo yari igifite ubwoba bw'amavamuhira kubera ko byasakuzwaga ko igizwe n'ishyaka rimwe. Ubwo rero yaje kurusha intege benshi mu ba minisitiri maze abumvisha ko niba inkotanyi zirukanywe zidasubiye ku kazi ngo arahitamo kwegura. Ubwo icyo cyemezo cyo kwegura cy'uwo mu minisitiri w'umututsi nacyo cyaje gutera ubwoba abo ba minisitiri bari bakirangwa n'amavamuhira bituma Guverinoma yemezwa ko ibyo byitso byasubizwa ku kazi.*

*Aha turashima Minisitiri Munyazesa ubwitonzi n'ubushishozi yerekanye n'ubwo asa nk'aho yaterwaga ibikwasi imugongo. Ikibazo rero ni uko abandi ba Minisitiri barimo uw'Imigambi ya Leta na bake bagenzi be bibazaga aho Leta izakura amafaranga umunsi ibyo byitso byagiye kurega ko byahohotewe mu guhagarara ku kazi.*

*Aha twibukiranye ko intambara amafaranga menshi aharirwa intwaro, ubuvuzi n'uburezi. None se biriya byitso umunsi byareze Leta y'u Rwanda kuba yarabihohoteye ni nde uzahagwa ? Si wa muturage se uzabura inoti yo kumuvura kubera ko amafaranga yo kugura imiti azaba yahawe ibyitso byaketsweho kutugambanira. Aha ntawakwirengagiza ko n'abakozi ba Leta bari bafatiwe ibyemezo byo kugabanywa kubera ubukungu bw'igihugu bwari bwifashe nabi none abirukanwe nabo benshi bagizwe ibyitso. Ubwo se turagana he ?*

*Ngaho nimwibaze Leta yari kuzabura amafaranga yo guhemba abakozi bayo mu minsi iri imbere, none ahubwo irifuza kugarura n'abagambanyi. Aha bigaragara ko abanyepolitiki bacu barangwa n'ubwoba n'ubuswa kandi mu nzego nyinshi. None se amahanga naduseka umunsi tuzaba twagiye gusaba amafaranga yo guhemba ibyitso tuzavuge ko badushutse ? Ubutegetsi bw'igihugu bizabugora usibye ko twagize amahirwe tugategekwa n'umugabo w'ukuri (Munyazesa Fawusitini) wemerwa n'abanyarwanda bose tutavuze n'imiryango mpuzamahanga idutera inkunga. Ariko nawe ntazirare kuko inkotanyi zifite amayeri menshi.*

*MDR nayo ireke gukomeza kuzubara. Nimenye ko irimo gucengwa n'abatutsi bo muri PL. Ese aho MDR yaba yibuka ko PL yo ifite utwana tw'amashyaka tuzayishyigikira nka PSR, na UDPR n'utundi abatutsi bateganya gushinga kandi batazemera na rimwe kumva ibya MDR.*

*MDR igomba kwibuka ko hari abanyarwanda benshi bayiyobotse bibwira ko ari PARMEHUTU izafasha MRND gutsinda inkotanyi. Usibye ko amafaranga y'Inkotanyi yatumye abayobozi ba MDR nshya bagambanira abaturage. Twibuke ko ubwo Guverinoma yemeye gusubiza ibyitso ku kazi, itazazuyaza mu kwinjiza inkotanyi mu Rwanda n'ubwo zizaba zifite imbunda. Katabarwa apfa kuzishyigikira gusa.*

*Inkotanyi za FPR ziyemeje gusubiza abatutsi ku butegetsi zarahiye ko zitazinjira mu ngabo z'igihugu abahutu bagitegeka. None se Katabarwa namara kuzinjiza mu gihugu abahutu tuzasubiza abatutsi ubutegetsi cyangwa natwe tuzashyiraho ingabo zo kurengera abahutu ? Icyo gihe Inkotanyi zigarutse n'imbunda mu gihugu, tuzavuga ko twatunguwe ? Ubwo se abahutu bazaba bagambaniwe na nde ? Aha ingabo z'u Rwanda nyabuna zirabe maso !*

*NGEZE Hassan.*


**Abagize ubwanditsi bwa Kangura:**

- **NGEZE Hassan**
- **MIRASANO Célestin**
- **SIMBIZI Stany**
- **RUBERA Papias**
- **ISSA Nyabyenda**
- **NDEKEZI Bonaparte**
- **HITIMANA Noël**

# IBIHUGU BY'IBIHANGANGE KU ISI BIMEREYE NABI LIBIYA.

Kuva mu mpera z'ikinyejana cya 19, kugeza mu myaka ya mbere y'ikinyejana cya 20 ibihugu by'abarabu byari ku ngoyi ya gihake na gikoronize. Ibihugu by'abarabu byazahajwe cyane n'ubwo bucakara bwabihejeje mu bukene, mu bujiji no mu butindi.
Nyuma y'aho intambara ya mbere n'iya kabiri zisize iheruheru ibihugu by'i Burayi byahise byihutira gusahura ibihugu by'abarabu bibyambura ubukungu bwabyo.

Kugira ngo bifatire neza ibihugu by'abarabu, ba gashakabuhake bize amayeri yo guteranya abatuye ibyo bihugu. Ibyo ariko ntibyabujije ibihugu by'abarabu n'ubwo bwose nta ngufu byari bifite kwihagararaho bikoresheje intambara ntagatifu "Jihad".
Ba gashakabuhake babonye byabakomeranye, bahinda andi mayeri. Noneho aho gukoresha imbunda n'amasasu, bashatse uburyo bwose bwo kurwanya idini rya "Islam".

Abayisilamu bose bakaba basabwe guhuguka bakamenya icyatsi n'ururo, umwanzi n'umukunzi niba badashaka kurimburwa na Gashakabuhake. Ba gashakabuhake bamenyereye gufata abatavuga rumwe nabo nk'abanzi bagomba gutsemba byanze bikunze.
Ibihugu by'i Burayi ubundi byacogozwaga n'uko hari ikindi gihangange kimwe nabyo, bigahangana. Icyo gihangange cyari Uburusiya. Kuva aho gisenyukiye, abanyaburayi basigaye batangazwa no kumva ikindi gihugu icyo aricyo cyose kitavuga rumwe nabyo. Abanyaburayi bazira igihugu icyo ari cyo cyose cyakwishakira uburyo bwo gukemura ibibazo byacyo kitagombye kubyitabaza.

Muri iki gihe, ibihugu by'ibihangange ku isi byize undi mutwe wo gushyira mu bucakara ibihugu bikiri mu nzira y'amajyambere. Byahimbye icyo bise "nouvel ordre mondial". Aribyo kuvuga uburyo bushya bwo guhahirana. Muri ubwo buryo bushya, abanyaburayi n'ibindi bihugu by'ibihangange nibyo bitegeka maze ibihugu bikiri mu nzira y'amajyambere bikabura ijambo.

Muri ibyo bihugu bikiri mu nzira y'amajyambere bishaka kwibohoza iyo ngoyi ya gikolonize ni Libiya ihangana n'ibyo bihangange. N'ubwo bwose Libiya idafite ingufu zihagije zo guhangana n'ibyo bihugu by'ibihangange, izakomeza ihatane kuko ari uburyo bwo gutabara abakandamizwa bose.
Mu izina ry'abantu bose bahatanira uburenganzira bwabo, bakunda amahoro, ubutabera, igihugu cya Libiya kizakomeza kurwanya ubureng ane no kuryamira abandi. Ni ngombwa ko abatuye iyi si bafasha Libiya uko bashoboye kose kugira ngo isi ihabwe icyubahiro cyayo !

Ngeze Hassan.

# BARIHISHA INYUMA Y'AMASHYAKA BAKEKA KO TURI KUGONA.

Ibinyamakuru bimwe bikomeje umurego wabyo wo guteranya abanyarwanda, gushaka gucamo igihugu uduce, gukwiza impuha no guca intege ingabo z'igihugu. Ariko ay'ubusa ingabo z'igihugu ntizizacika intege, bitewe n'agatsiko k'abantu bake, mu gihe abanyarwanda abenshi bari inyuma y'ingabo z'igihugu.

Ibinyamakuru bimwe birifuriza Perezida Habyarimana (umuhutu) guhunga, nyamara bikifuriza Kigeli n'abe gutahukana imbunda ! None se koko bariya bantu cyane cyane abandika muri ibyo binyamakuru, ni ayahe mahoro bashakira iki gihugu ? Mu gihe bifuza ko abanyarwanda bamwe bahunga, naho abasanzwe bari hanze ngo batahukane imbunda ? Ibyo biratwereka rwose ko bamwe bashaka byanze bikunze kurubamo bonyine ! Ntibishoboka rero. Mwabonye ko ntacyo amatora ashobora kuzabagezaho, mudateranyije rubanda nyamwinshi, kugira ngo muzabasaruremo amajwi ? None n'urubyiruko murambirijeho ko ruzi amayeri yanyu, ndetse ruyakeshya ibyo binyamakuru byanyu?!!

Burya umusazi arasara akagwa ku ijambo, ikinyamakuru Le Tribun du Peuple nacyo mu nomero yacyo ya 12 hari aho cyaguye ku ijambo, hariya cyashushanyije umugaba w'ingabo apfukamye imbere y'umwana w'Imana (ya yindi y'abanyarwanda), ubwo kandi uwo mwana ariwe Yezu yari arambuye ukuboko kwe aha umugaba w'ingabo umugisha wo gutsinda ubwami butwugarije (inkotanyi).
Cyakora hariya narabashimye, mwanze kwirirwa mwirarira, akaba ari nayo mpamvu mbasabye ko mu nomero itaha mwazibuka mugashushanyamo abagaba b'inkotanyi bapfukamye imbere ya shitani ibaha umwaku wo gutsindwa mu Mutara ! Sibyo se ? Kuraguza na bya bipfumu by'ibigore, gushaka imitsindo, gutanga ngo amasunzu y'ubugabe ibyo byose ntibijyana na Satani ?!!.

Maze rero mu nyandiko zanjye akenshi nkunze gutangirana n'utubazo, ariko nyine mba mbaza bariya bandika muri biriya binyamakuru, kandi njye umugambi wanjye ni uwo kuvuguruza impuha.
Dore nk'ubu ibyitso byari byarifuje ko mu mashuri batakongera kwigisha amateka y'u Rwanda, ngo bihembera inzangano daa, ubwo umugambi bari bafite n'uwo kuzimangatanya revolisiyo ya 59 (byatangiye kugaragara kuko bamwe babanje guhakana ko itabayeho !!), none se kandi ko mwatangiye kwigisha ayo mateka mwifashije ibinyamakuru byanyu, kandi mukayahera hagati, mutarataruka, ntimuhere ku itsembwa ry'abahinza b'abahutu kugeza uyu munsi

katiyusha yunamye ku baturage ba Byumba na Ruhengeri ? Imigambi mwari mwarateguye yarabapfubanye none mutangiye kuyihishura, oya rwose nimuyishyire ahagaragara ikibyimbye kimeneke ! Hehee, heeii, kari kabaye bahungu mwe kari kabaye n'ukuri iyo tutajya kuba maso twari twarimbutse !!.

Haa n'urubyaro mwibandaho ko ruzi ayo mateka raa, ndetse rukaba rwaranavumbuye ayo mayere. Mwe rero mukajyaho mukayacamo kabiri muyobya uburarì nk'uko mubimenyereye ! Nk'ubwo iyo abategetsi baza kwemera icyifuzo cyanyu ra ? Cyo kuzimangatanya amateka y'u Rwanda, none mukaba mwaratangiye gusizora mwigisha ayanyu y'ibihindugembe, mwifashisha ibinyampuha byanyu.

Banyarwanda, ngabo z'igihugu mukomeze kuba maso, kuko ibyitso ntibirava ku izima kimwe n'inyenzi nyine, bikomeje umugambi wabyo wo guteranya abanyarwanda no guca intege ingabo zacu, nimusome maze namwe mutekereze kuri ibi nanditse :
Ibinyamakuru bimwe birasebya, biratuka Perezida wa Repubulika nk'aho atagitegeka igihugu (ariko se ikinyabupfura mu binyamakuru oya ?!), bigateranya abakiga n'abanyenduga, bigaca intege ingabo z'igihugu, byarangiza bigahema ibindi binyamakuru, maze bikikubura bigafata umwanya wabyo wo kurata no gushimagiza ubugwari n'amarorerwa ya FPR !!! Aho ibindi binyamakuru nakwita ibya rubanda nyamwinshi bijya byitegereza uriya mutego ? Ibinyamakuru bimwe nabyo bike cyane nibyo bikomeje guhangana n'ibyitso bibyamagana kubera ubushotoranyi, ibindi binyamakuru bya rubanda nyamwinshi, byo se bite ? Byarangije gutamira inzaratsi z'ibyitso (inoti) akaba ari nayo mpamvu bimwe muri byo bifata iya mbere mugukubita mwene gahutu imijugujugu ngo biri mu mashyaka !! Mwa binyamakuru mwe mwandika ibiki mu gihe mubona ibinyamakuru bimwe bikomeza guca intege ingabo ? Binanirwa kwandika imigambi y'abanyamashyaka bafite mu kuvana iki gihugu mu bukene, bikirirwa byiyandikira Perezida bimutuka, biririmba ngo akazu, ako kazu se ni nka kakandi umwana yasimburaga se ku bwami, ku bushefu, ku busushefu n'ubwiru no ku bupfumu ndetse !!? Birababaje rwose kubona ikinyamakuru gisohoka cyuzuyemo ibitutsi gusa nta kindi kibereyemo ! Ese mwifuza ko Perezida ahunga kandi mwiririrwa mumutuka ntakome, ubwo mukeneye umuperezida wo kuzajya abakubita ubuhiri, rero mwe ngo ibihugu byo hanze nibyo bibarinda. Erega n'ubundi baca umugani ngo: umutunzi w'inka amenya ko amata aryoha atakizifite ! Murandika abategetsi ngo ni akazu, ariko hagira ikinyamakuru gitunze agatoki ku byitso bitwikisha katiyusha, imiborogo ikaba yose byiriza !

Ikinyamakuru Le Tribun du Peuple cyagize agahinda kenshi nk'uko batangiye kugenda babigaragaza mu binyamakuru byabo (abanditsi), maze baregura barandika babaza ngo ninde uzabazwa ibyo mu ijoro ryo ku wa 4/10/1990?

Turabizi ko icyemezo Colonel Rusatira Léonidas yafashe cyo guhagarika amamodoka yose mu Rwanda, no gutegeka abantu kuguma mu ngo zabo cyababaje cyane inkotanyi n'ibyitso byazo, kuko inyenzi zikoresha kwiyoberanya zabuze aho zimenera nugerageje kujya mu murima w'abandi guhinga bakamuhuburamo, maze zibura epfo na ruguru, agahinda kazifatanya n'amasasu y'inzira-bwoba, maze ziracemererwa !?.

None se uriya ko yibaza nkana (ubwo ari kwiriza) ni nde wundi uzabazwa ririya joro atari inkotanyi n'ibyitso byazo ? Ibyabaye iryo joro hari ikindi gihe byigeze biba tutaraterwa ? Ubwo kuri mwe mwashakaga ko ingabo ziryamira, maze inkotanyi n'ibyitso byazo bakaza baterura gusa bajyana aho bari bateganije ! Ubwo se inkotanyi zambaye imyenda ya gisirikari, imbere zambariyemo iya gisivile, biba ari ikinamico ? Mbese nka biriya inkotanyi zagiye zikora ko nta na kimwe mwamaganyemo ? Byose kuri mwe ni sawa !! Kuki mwirengagiza ubirimbangatanyi bwanyu hanyuma mukajya aho ngo: wawawawawa ?!

Ku gishushanyo cyiza nabonye muri Le Tribun n° 12, handitseho amagambo make, uretse ko amwe muri yo Yezu uriya atayamwifuriza, gusa njye nafashemo ijambo rimwe gusa ririya ryo kwicuza.
Mu by'ukuri icyo mbona Perezida HABYARIMANA yakwicuza ni kimwe gusa ari nacyo ngiye kwandika muri uyu mugani :

*Inzoka yari mu ishyamba ineze-rewe ituje, ako kanya ishyamba riba rirahiye, umuriro urayigota impande zose, ako kanya inkware yari yabonye akaga inzoka irimo iba irahageze n'uko inkware igira impuhwe, iraza yegera ya nzoka iti nkagutabara rero. Inkware itega ijosi ryayo, inzoka yizingiriraho, maze inkware irayigurukana no ku kandi gasozi ngo ba. Nyamara inzoka igiye kwizingurura ngo ive ku ijosi ry'inkware ibanza kurica!!!*
Ahari niho havuye wa mugani ngo ubugiraneza bw'inkware buyigonda ijosi. Namwe nimutukane musizore ariko uko biri kose ubumwe n'amahoro ni ingirakamaro.

Ndakomeza kubahakanya mwebwe banditsi ba biriya binyamakuru, iteka iyo mutanga ingero mukunze kugereranya iki gihugu cyacu ni iby'ahandi, mutitaye no ku mateka ya buri gihugu cyangwa umuco n'amoko abituye. Mutanga ingero muvuga ngo Kenya itegekwa na Perezida ukomoko mu bwoko buke, hano ndabasaba ko mugutanga ingero z'ahandi mwajya muvugisha ukuri.

Mu gihugu cya Kenya ubwoko bwinshi ni Abakikuyu, bugakurikirwa n'ubwoko bita abajaluo (Luo), ni ukuvuga ko uwabanje gutegeka Kenya ariwe Jomo Kenyatta yari Kikuyu hanyuma Oginga Odinga wari Visi Perezida akaba Luo, urumva ko amoko agizwe n'abantu benshi ariyo yategetse, nyuma ariko Oginga Odinga yaje kwigomeka kuri Jomo Kenyatta, bituma atakaza amahirwe yo kuzamusimbura, ubwo uwasimbuye Odinga ku mwanya wa Visi Perezida ariwe Daniel Arap

Moi niwe waje no kugira amahirwe yo gusimbura Jomo Kenyatta nk'uko itegeko nshina ryabo ribiteganya. Ubwo rero bongeye gutora sinzi uko byagenda bifindure nawe!

None se niba ubwoko buke nabwo bushobora gutegeka, kandi namwe bamwe mukaba muhakana ko batahunze demokarasi, mwategereje tugakiranurwa n'amatora ? Njyewe mbona rwose demokarasi igititiza bamwe, bigatuma banga gushira hasi intwaro, ngo batahuke ku neza baze kwifatanya n'abandi mu matora (rero bamwe muri gucungira kuri Rukokoma niramuka itabaye se ? Ntimuzatora ? katiyusha na Rukokoma nibyo mushakiramo ubutegetsi !).

Mbese ubundi kuki mutanga ingero z'ibihugu bya kure musize hafi hano ibyo duhana imbibi ! Nabyo ko harimo bimwe bitegekwa n'ubwoko buke, aho bimwe muri byo si uko binigagura demokarasi ? Ibinyamakuru byanyu biransetsa, none se niba umunyarwanda wo hambere yarabe shywaga ngo umwami avukana imbuto, cyangwa ngo umwami atariho imyaka yarumba, ubu hari umunya-rwanda wabeshywa ko inyenzi zituzanira demokarasi ? Hari umunya-rwanda wabeshywa ko Rwigema akiriho ndetse akaba yarahindutse inkumi ? Wabeshya umunyarwanda w'ubu ngo inyenzi zimaze kuzuza ibibuga by'indege mu Mutara ? Ngo zirubaka umuhanda Cyanika-Ruhengeri n'ibindi binyoma byinshi bibaranga ?. Mushatse mwe mwarekera aho guharabikana nk'uko inkotanyi zabigenje iyo ziri muri Uganda n'ahandi mu mahanga, naho ibyitso byo birekere aho kuko ntiduhumbya na gato !! Nimureke kurata no kogeza inkotanyi, mugambiriye gushotorana ngo nibabatunga agatoki mwirize, ahubwo nimusabe impunzi kurambika intwaro hasi, maze zize mu mahoro zifatanye n'abandi kubaka igihugu.

Twe iyo turirimba ngo nta gihe inyenzi zitatsinzwe, mwe birabarakaza mukavuga ngo inyenzi za mbere sizo z'ubu ! None se ko inyenzi zo muri 62 zateraga ziturutse impande eshanu zose, ariko zigakubitwa inshuro na GARDE NATIONALE, naho iz'ubu nazo ko zishyigikiwe bikomeye n'igihugu cya Uganda, zaritoje, zifite n'ibitwaro bya rutura birimo Orgue de Staline, nabwo ko inshuro yazigezeho, nk'ubwo mwirirwa muhakana ibiki ? Twe ntitwirirwa tujarajara dushakisha aho ukuri kutari, HABYARIMANA Juvénal wo muri za 62-67, niwe wo muri 1990 kugeza uyu munsi ntahinduka.

Ndangije nsaba ikinyamakuru Le Tribun du Peuple kumbeshyuza nk'uko cyamwaye kirimanganya kuri RUBERA Papias, umwanditsi w'ikinyamakuru KANGURA.

KARANGIRA Déo.

# DUSHIMA INYANDIKO YA KANGURA.

Biva: ku barongoye Komite nshingwa bikorwa cya Palipehutu mu Burundi.

Igituma: Gushima inyandiko ziri muri "Kangura" n° 3 na n° 28.

Kinyamakuru "Kangura":

Haheze iminsi tubona ibinyamakuru "Kangura" i Bujumbura". Icyo kinyamakuru cyarabaye agatangaza mu gihugu cose c'u Burundi gushika aho cirukirwa no gusumba isamirizi y'u Burundi mbere yo gushika aho Leta ya Buyoya ibuza umwidengemyo, ico kinyamakuru ngo gishigikiye Palipehutu, ariko ico tangaza n'uko uko bakibuza ni nako cibandanya kurwira kandi abantu bakagisoma atabwoba kuko bac'umugani ngo "n'ubusa burazirwa".

Ibintu cyaje rero kuba cyiza cane aho tuboneye Kangura n°3 (version internationale). Iyo Kangura naho yashika abahutu bagowe cane, abarenga 3000 bafunzwe iyo Kangura yabaye umuco uragatangaza waje kubahumuriza nka kurya akana "Yezu" kaje ku Noël guhumuriza abanya Israël. Ntawaronka amajambo avuga, kuvyo iyo Kangura yagize i Bujumbura mu bice kimwe abahutu bose iyo bava bakagera cane cane abari muri Palipehutu bariruhukije mu magorwa yabo, barazikwiza hose mbere wo mu mabohero zirajayo ku buryo zagurwa amahera 1000 FBU ya marundi naho nyene agupfuye agasoni kuko hari abaca bazishira muri cadre y'amafoto kugira iyo Kangura yawe imurikira abo mu rugo.

Abatutsi bo bayibonye baciye barwara ikirungurira barapha barashika kubera ukuri babonye muri Kangura nkuko baca umugani ngo "ukuri kuraniga", naho Buyoya afise ibirwanisho iyo "Kangura" yaramukubise hasi, Surêté nationale iragaruka, gusaka mu mazu birabandanya mu buryo wamunga bariko barasaba inkoko, abahutu n'abatwa baziryamako bati iyi foto y'incungu y'uburundi Rémy Gahutu twapfuma tuyirwamako. Rémy Gahutu ntutuzamwibagirwa gushika gupfa.

Kangura n°28 yareretse abahutu b'i Burundi icizere ko abahutu b'i Burundi nabi Rwanda vyanke bikunde bategerezwa kumurikirwa mu vyungo no mungiro n'ivyiyumviro vya Dr KAYIBANDA wa M.D.R. Parmehutu hamwe na Gahutu Rémy wa Palipehutu bo barwaniye agateka k'umuhutu muri Afurika yo hagati.

Ivyo vyiyumviro ni ivyo bizomara intambara y'inkotanyi mu Rwanda, bikongera bikamara akarenganyo n'agahotora n'agashinyaguro umututsi w'i Burundi agirira umuhutu. Kangura abahutu bose bagowe, abari mu gihugu turongoye, waraye ubahaye Noël nziza ya 1991. Iyo Noël bose barayishimiye "Kangura" n'abayirongoye bose.

Abarongoye Palipehutu barashima ubwo butwari bwa Kangura naho kubona ko iza iraronka bayihora ukuri kwayo. Ariko "Kangura" yari ibereye kubera isomo abahutu bose b'Afurika yo hagati kugira ngo muri Afurika bakureho intwaro z'agacinyizo n'ubwicanyi muri Afurika yo hagati.

"Kangura" ibe koko Ijwi rigamije gukangura no kurengera Rubanda nyamwinshi.

Bujumbura, ku wa 28 Ukuboza 1991

Président du Comité Exécutif National PALIPEHUTU

AKIMANA François (sé)

# UBWO ABATUTSI BATANGIYE GUSUBIRANAMO AKABO NONEHO UBANZA KAGIYE GUSHOBOKA.

Ntawe uyobewe ko iyi ntambara yo mu Rwanda yateguwe n'abatutsi bose bo muri Afurika yo hagati, bifuza gusubiza gahutu ku ngoyi n'ikiboko. Ubihakana azegere MUSEVENI amubaze impamvu agishyigikira inyenzi-ntutsi zifuza ko abahutu bo mu Rwanda basubiranamo. Noneho muri iryo subiranamo abatutsi bakaboneraho umwanya wo gufata ubutegetsi mu Rwanda. Ugishidikanya ko iyi ntambara yo mu Rwanda itateguwe n'abatutsi bo muri Afurika yo hagati azajye kubaza impamvu ubutegetsi bwa BUYOYA bukomeje guhotora abahutu benshi.

Abahutu baturiye ibiyaga bigari (Rwanda, Zayire, Burundi) bamaze gutahura buriya buriganya bw'abatutsi. Niyo mpamvu mu nama yabahurije i Mbandaka ho muri Zayire ba Perezida ba biriya bihugu bashizeho inama ishinzwe kugarura umutekano muri aka karere ubu wahungabanyijwe n'abatutsi ! Twizeye ko iriya nama izasubiza abatutsi mu myanya yabo. Kuko bitumvikana ukuntu abantu abatutsi 15% bahungabanya umutekano w'abahutu 84% umwaka wose ukarangira !

Muri iyi ntambara abatutsi benshi bo mu Rwanda bayiteguyeho. Abari bayigizemo uruhari rukomeye barafashwe barafungwa. Hashize iminsi mike bagirwa abere batabikwiye kandi batanabishaka. Bariya birabura ku mutima bagizwe abere ku mubiri bakimara gufungurwa bagarukanye imigambi yo gushyigikira inyenzi ntutsi. Abazi gusoma mwarabyisomeye mu binyamakuru byose by'abatutsi.

Ntibyahagarariye aho kuko bariya batutsi bafunguwe bashakisha za gerenade zo kwica abategetsi n'abasirikari bacu. Ni muri urwo rwego abagogwe bitwa MUHEKERA na RUDODO batumaga abana ngo bajye kubibira za gerenade mu basirikari kuri za pozisiyo zo kuri Nkamira no mu Bigogwe ho muri komine Mutura. Ngo bariya batutsi gerenade imwe bayiguraga 5.000 Frw. Aho bavumburiwe inzego zishinzwe umutekano zabashikirije ubucamanza. Twizeye ko muri ruriya rubanza amategeko azubahirizwa.

Ariko abatutsi bose siko bifuza ko abahutu basubizwa ku ngoyi. Kuko le 16/12/1991 mu nama ya MRND yabereye ku Kabari muri Komine Mutura abagogwe baboneyeho umwanya wo kwamagana kumugaragaro abanyamakuru b'abatutsi babeshya ngo abagogwe barashize. Abo bagogwe nabo bamaganye ibyitso by'inyenzi-ntutsi. Aho nari nibereye navuze nti noneho ubwo abatutsi batangiye gusubiranamo ubanza akabo kagiye gushoboka.

RUBERA Papias.

# AGATINZE KAZOZA N'AMENYO YA RUGURU.

Hano iwacu mu Burundi natwe twoba tugiye kugende ku mashaka menshi, ejobundi Perezida wacu P. BUYOYA yaraye avumeye ko agiye kwemera imigambwe myinshi, twizigiye ko yabivuze ashimitse kandi abikute k'umushaha, twizigiye ko atazobigira nko muri Nyakanga 1991; aho yavuga ngo yemeye Politike y'imigambwe myinshi ariko akanka gushira isinye kw'itegeko nshingiro ngo akagwi kateguye iryo tegeko nshingiro kongere gasubire mu banyagihugu ngo kumve iryo abanyagihugu bagona, nyamara kandi ako kagwi kari kamaze amezi akabakaba atandatu kariko kumviriza iryo abanyagihugu bagona, aho bashi kirije iryo tegeko nshingiro Perezida BUYOYA akaryanka bongeye basubira mu banyagihugu ariko kandi inyishu ninkayayindi ya mbere ngo turashaka Politike y'imigambwe myinshi. Gako akatize none karaje, kandi iyo umwana ameze amenyo ya ruguru aba agiye kurya, bahutu namwe nimwitegurire ubutegetsi.

Twizeye ko, Perezida wacu yaraye ashitse ku ico yagombaga, ico s'ikindi, jewe mbona ko yari yanse kwemera imigambwe myinshi atari yashitsa umugambi wiwe, wo kubambura kugandangurano guhonya abahutu, none abonye ko amaze kugandagura igitigiri c'abahutu kitazwi ati: noneho ndemeye icese. Poli[illegible]i y'amashyaka menshi, kuko azi ko n'ubuhutu busigaye ari bwambunde bahonyore, ati: nzobukangisha ko nzanye Politike y'amashyaka menshi na bwa bumwe bwiwe yagize nk'umucoro imbere y'abanyagihugu.

Barundi, Barundikazi namwe rwaruka, igihe kirashitse ko, twikurako intwaro y'agahotoro n'agacinyizo, muramenye ntimuze mugwe murudubi nkarumwe Rwagasore yadutayemo, aho yaduhendesha akarimi keza ngo : nimunkurikire sinzobota mu urudubi; uretse ko nawe izo nyanka Burundi zaciye zimugandagura simbizi neza ko, naho yari kudukorera nk'ivyo bene wabo badukoreye, ico nagira ndabibutse, nuko tugomba kumenya ko igihe kigeze co kwikura inkoho n'imbigita ku gakanu.

Dore amakungu yagumye yumviriza amagogwa n'amarira y'abanyafurika bagumya kurira no kuganya, none bemeje Afrika yose kuzana demokarasi y'ukuri, muramenye rero ntimuze mwirangareko, muzi imyaka myinshi abahutu twicwa buri munsi, ntimuze rero mwibagirwe umugambwe wanyu Palipehutu; Nihaze imigambwe myisnhi havuyemo n'umwe abarundi tuzihitiremo uwukuri, ntaco Buyoya agumya guhishahisha twese [illegible]urazi ko ikituraje ishinga ari ikibazo c'umuhutu n'umututsi.

Aho bigeze rero Buyoya nave ibuzimu aje ibuntu yumveko, iyo ariyo gwara u Burundi burwaye, nibashire iyo gwara ahabona, bashikirize amakungu adufashe kuyironkera umuti; naho nakomeza ikinyoma ciwe ngo n'ubumwe n'amahoro vyo

kumunwa gusa twese. Ariko Abatutsi bagize abahutu ibijuju ko, bama batubesha kubamenya, kandi nabo nyene barabizi, babirengako bazi ko batugiriye nabi cane, canke bibwirako hamwe abahutu babategeka nabo, babagirira nk'ivyo abagiriye ! Muhumure abahutu turi babi mumaso ariko ntituri babi ku mutima nkamwe, ariko kandi ntimugumye kuba banyamwongera ikibi ku kindi.

BUYOYA rero namugira inama yo kugumya ya nama yarugabo yari yigiriye, yo kubonana na Dr. KARATASI Etienne Perezida wa PALIPEHUTU, bakaja inama n'ingingo hakiri kare, kuko ntakundi vyamera abahutu bagomba gutsinda vyanse bikunze; kandi namwe Batutsi, ingero ni nyinshi z'uko abahutu nabo bagomba gusubirana igihugu mwabagunze, imyaka irenga magana ane mudutegeka ni myinshi cane gwose mushatse rero mwotanga imihoho hakiri kare.

Nitugire PALIPEHUTU na Perezida wayo.

Umusomyi wa Kangura
Gitega ku wa 11 Nzero 1992.

BARUTWANAYO Venant.

# Nta muhutu uzoherezwa muri Kaminuza igihe Cyubahiro azaba akiyobora amashuri makuru.

Amashuri makuru niyo soko iha igihugu impuguke zo gukemura ibibazo byose igihugu gihura nabyo. Ni nayo mpamvu mu bihugu byinshi ubuyobozi bw'amashuri makuru bakunda kubuha abantu baheraheje mu buhanga. Nyamara mu Rwanda siko bimeze. Aha umuntu akaba yakwibaza niba u Rwanda ari nta dogiteri rufite cyangwa se ni ugushaka kudindiza uburezi mu Rwanda babizi neza kandi babishaka.

Dore nawe bagufatiye uruhinja Cyubahiro baruhaye kuyobora amashuri makuru n'ubushakashatsi kandi narwo rutari rwarangiza kwiga. Kandi ruriya ruhinja mu bushakashatsi rutarigeze kwerekana ko rushaka kwifatanya n'ibihangange mu bwenge mu gushakira umuti ibibazo byinshi u Rwanda ruhura nabyo. Ubwo se noneho Cyubahiro hari uwakwizera ko hari icyo yazamarira ubushakashatsi mu Rwanda.
Kandi muri ibi bihe bikomeye ariho twari dukeneye ubushakashatsi bw'abahanga b'abanyarwanda. Ubwo se umushakashatsi uzibwiriza agashakashakira umuti wa bamwe mu bibazo u Rwanda ruhura nabyo aho Cyubahiro azemera kumushyigikira ?

Si Cyubahiro bibeshyeho gusa mu buyobozi bw'amashuri makuru mu Rwanda. Ntabwo ngamije gusesengura ukuntu amashuri makuru mu Rwanda yose yahawe abayobozi ahanini batayakwiye, ahubwo ndivugira ibibazo bya Kaminuza y'u Rwanda. Bagufatiye umugabo Ntahobari Maurice bagoragoje mu mirimo myinshi ikamunanira maze aba ari we uhabwa ubuyobozi bukuru bwa Kaminuza y'u Rwanda. Ese bajya guhitamo uriya mugabo wize gusa icyiciro cya kabiri muri kaminuza koko bari babuze abadogiteri babishoboye.

Kuba ubuyobozi bw'amashuri makuru n'ubwa Kaminuza y'u Rwanda barabihaye abantu bafite amashuri magufi kandi batabishoboye bidindiza cyane imigendekere myiza y'amashuri makuru mu Rwanda. Kuba Cyubahiro adashoboye kandi adashaka kuyobora amashuri makuru mu Rwanda ntabwo ari ikibazo gikomeye cyane kuko abenshi mu bategetsi b'u Rwanda bagabiwe imyanya badakwiye. Ikibabaje ni uko Cyubahiro mu bushobozi buke afite akorera abatutsi gusa nkaho aribo batuye u Rwanda bonyine.
Kuko aho abereye Minisitiri ku banyarwanda ijana babonye buruse 98% ari abatutsi. Ubwo se Cyubahiro ashinzwe uburere bw'abatutsi gusa cyangwa ubw'abanyarwanda bose. Abatutsi bahenze ubwenge abahutu kuva kera ariko muri ibi bihe ntabwo dushoboye kwihanganira ririya vangura rikorwa ku mugaragaro. Ndetse niyo mpamvu dusabye ubutegetsi bw'u Rwanda kuvugurura Ubuyobozi bw'amashuri makuru, igihuru kitarabyara igihunyira. Kuko gusumbanya abana b'u Rwanda mu burere aribwo buryo bwa mbere bukomeye bwo kudindiza ubwoko. Yewe koko umushyira mu kirambi akagukura mu mbere.

Ndetse ngo n'umugore we ngo yari amushakiye aho azaminuriza. Sibyo gusa ngo yari agiye no kwikorera umutungo muke iriya Minisiteri ashinzwe ifite. Bityo ngo abone uko ajya gufatanya n'inkotanyi kudutera, yitwikiriye kujya kwiga.
Iyo ibukuru bataba maso Cyubahiro yari abaye muri Afurika umuntu waretse kuba umuminisitiri agahitamo kuba umunyeshuri. Ese ubundi bamugiraga Minisitiri atararangiza kwiga hari habuze abarangije ibyiciro byose bya kaminuza ? Ese mama n'ubwo amashuri aryoha, ugushaka kwiga kwa Cyubahiro kwari ugukunda kwiga cyangwa ugukunda gukotana. Igihe cyose azaba atari yambuka inyanja, kuko buruse yakomeje kuyizigamira twizeye ko azashaka akanya ko kwisobanura imbere y'abaturage.

Hitimana Noël
Kangura.

## ITANGAZO.

**Ubwanditsi bwa KANGURA burasaba Abahutu bose bo ku isi kunganira Ikinyamakuru cyabo bayohereza ibitekerezo byabo kuri adresse basanzwe bazi (Journal KANGURA B.P. 1312 Kigali — Rwanda) cyangwa kuri FAX No 0025075408.**